DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-10 Pages: 80-86

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# A LOOK AT THE HISTORY OF THE ARABIC LANGUAGE AND THE ARABIC TEXTBOOKS TAUGHT IN THE PAST IN MAWARUNNAHR

***Bakhriddin S. Umurzokov***
***Doctor filologicheskix nauk (DSc), Associate Professor***
***Professor of the Department of "Classical Eastern Philology"***
***Yangi Asr University***
***Email: bahrumr_nur@mail.ru***

***Khikmatulla Y. Toshtemirov***
***Tashkent Islamic Institute***
***Researcher of the Department of "Tillar"***
***Uzbekistan, Tashkent***

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** The concept of "Arabic language", classical Arabic language, modern Arabic literary language, Mahmud Zamakhshari, "Mufassal", "Unmuzaj", Sayyid Sharif Jurjani, treatise "Nahv-i Mir", Ibn Hajib, treatise "Kofia", Maulana Abdurrahman Jami, "Sharkh-i Mullah".

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** First of all, the article talks about the concept of "Arabic language", the differences of this language today, that is, classical Arabic, modern Arabic literary language, and the living spoken language - dialects and dialects unique to each region. In the past, there was a natural need for well-written resources on Arabic grammar for learning Arabic in our land of Mawarunnahr. The article mentions the books of Imam Sibawayh "Al-Kitab", the work of Imam Mubarrad "Muktazab", the treatise of Usman ibn Umar ibn Hajib Kurdi "Kofiya", the book of Muhammad ibn Abdullah ibn Malik Tai "Alfiya", the books of Mahmud Zamakhshari "Mufassal" and "Unmuzaj", the treatise of Sayyid Sharif Jurjani "Nahv-i Mir" and the book of Maulana Abdurrahman Jami "Sharh-i Mullo".

# ARAB TILI TARIXIGA BIR NAZAR VA O‘TMISHDA MOVAROUNNAHR DIYORIDA O‘QITILGAN ARAB TILI DARSLIKLARI

***Bahriddin S. Umurzoqov***
*Dotsent, Filologiya fanlari doktori (DSc)*
*“Mumtoz sharq filologiyasi” kafedrasi professori*
*Yangi Asr universiteti*
*Email: bahrumr_nur@mail.ru*

***Hikmatulla Yu. Toshtemirov***
*"Tillar" kafedrasi mustaqil tadqiqotchisi*
*Imom Buxoriy nomidagi*
*Toshkent islom instituti*
*O'zbekiston, Toshkent,*

**MAQOLA HAQIDA**

**Kalit so'zlar:** «Arab tili» tushunchasi, klassik arab tili, hozirgi zamon arab adabiy tili, alloma Mahmud Zamaxshariy, "Mufassal", "Unmuzaj" asarlari, Sayyid Sharif Jurjoniy, "Nahv-i mir" risolasi, Ibn Hojib, "Kofiya" risolasi, Mavlono Abdurahmon Jomiy, "Sharhi Mullo".

**Annotatsiya:** Maqolada, «Arab tili» tushunchasi, mazkur tilning hozirgi kunda bir-biridan farqlari, ya'ni klassik arab tili, hozirgi zamon arab adabiy tili va har bir mintaqaning o'ziga xos bo'lgan jonli so'zlashuv tili-lahjalar va shevalarni qamrab olgani haqida so'z yuritilgan.

O'tmishda Movarounnahr diyorimizda arab tilini o'rganash uchun arab tili grammatikasini o'rganish uchun mukammal yozilgan manbalarga tabiiy ehtiyoj sezilgan. Maqolada, fanning bu yo'nalishida yozilgan kitoblar haqida ham so'z boradi.

## ВЗГЛЯД НА ИСТОРИЮ АРАБСКОГО ЯЗЫКА И АРАБСКИЕ УЧЕБНИКИ, ПРЕПОДАВАВШИЕСЯ В ПРОШЛОМ В МОВАРУННАХРЕ

***Бахриддин С. Умурзоков***
*доктор филологических наук, доцент,*
*Профессор кафедры «Мумтоз шарқ филологияси»*
*Университет «Янги аср»*
*Email:bahrumr_nur@mail.ru*

***Хикматулла Ю. Тоштемиров***
*Ташкентский исламский институт*
*Исследовател кафедры «Тиллар»*
*Узбекистан, Ташкент*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** Понятие «арабский язык», классический арабский язык, современный арабский литературный язык, Махмуд Замахшари, «Муфассал», «Унмузадж», Саййид Шариф Джурджани, трактат «Нахв-и Мир», Ибн Хаджиб, трактат «Кофия», Маулана Абдурахман Джами, «Шархи Мулла».

**Аннотация:** В статье речь идет о понятии «арабский язык», различиях этого языка сегодня, то есть классического арабского языка, современного арабского литературного языка, и живого разговорного языка-диалекта и диалектов, уникальных для каждого региона.

В прошлом существовала естественная потребность в хорошо написанных ресурсах по арабской грамматике для изучения арабского языка на нашей земле Моваруннахр. В статье также упоминаются книги, написанные в этой области науки.

**Kirish.** Bugungi kunda jahon tillaridan biri bo‘lgan arab tilining insoniyat tarixi rivojida katta hissasi bor. Qadimda arab tilidan Arabiston yarim orolining janubiy mintaqalarida yashovchi qabilalargina foydalanganlar. Keyinchalik Islom dinining keng hududga yoyilishi bilan arab tili Yaqin va O‘rta Sharq, Shimoliy Afrika xalqlari orasiga tarqaldi. Hatto Yevropa qit’asining g‘arbidagi, hozirgi Ispaniya hududida arab davlati - Andalusiyagacha yetib bordi. Misr diyorlarida, garchi shevalar orasida sezilarli farq bo‘lsada, arab tili ona tili sifatida qabul qilindi.

Ilohiy mo‘’jiza bo‘lmish Qur’oni karimning arab tilida nozil bo‘lishi va Payg‘ambarimiz Muhammad alayhissalomning o‘z sunnatlarini shu tilda bayon qilganlari arab tilining “ikki dunyo saodatiga eltuvchi til” deb e’tirof etilishiga asos bo‘ldi.

Islom dini sharofati bilan arab tili Atlantik okeandan qariyb Tinch okeanigacha cho‘zilgan juda katta mintaqada yashaydigan xalqlar uchun ona tiliga aylanmasa-da, xalqaro munosabatlar va siyosat tili, ilm-fan, madaniyat tili sifatida tarqaldi. Yaqin o‘tmishgacha musulmon mamlakatlarida arab tilini bilmaydigan kishi ziyoli sanalmas edi. Hozirgi kunda bashariyatning taraqqiyot darajasini belgilayotgan eng muhim fanlar (kibernetika, astronomiya, medisina va shu kabilar)ning asoslari o‘rta asrlarda arab tilida yaratilgan edi (Abdujabborov, 2005, r. 4). Bu tilda jahon madaniyatining durdonalariga aylangan ko‘plab adabiy-badiiy, falsafiy, diniy, tarixiy, siyosiy mavzulardagi asarlar ham yaratildi.

Arab davlatlarining, ya’ni arab tilini o‘zining rasmiy tili deb e’lon qilgan davlatlarning hozirgi kunda ham dunyoning siyosiy, ijtimoiy, iqtisodiy xaritalaridagi mavqei muhim ahamiyatga ega. Fors ko‘rfazi, Hind okeani, Arab dengizi, Qizil dengiz, O‘rta Yer dengizi, Atlantik okean sohillariga joylashgan, Osiyo qit’asining janubi-g‘arbiy, Afrika qit’asining shimoliy mintaqalarini egallab turgan, aholisining umumiy soni 190 milliondan ortadigan yigirma ikki mustaqil davlat dunyoda kechayotgan siyosiy, iqtisodiy va ijtimoiy jarayonlarga sezilarli ta’sir ko‘rsatmoqda.

Dunyo mamlakatlari bilan tinch-totuv yashashni, ular bilan o‘zaro manfaatli iqtisodiy hamkorlikni rivojlantirishni o‘zimizga maqsad qilib qo‘ygan ekanmiz, arab davlatlari bilan ham turli darajalardagi siyosiy va iqtisodiy-ijtimoiy aloqalarni rivojlantirib borishimiz lozim. Arab tilini bilish bu maqsadga yetishish uchun ham xizmat qiladigan muhim omildir.

Arab tili genealogik tasnifga ko‘ra somiy-xomiy tillar oilasining somiy tillar guruhiga kiradi. Bu guruh yana ivrit (yahudiy), oysor, amhar va xorari tillarini o‘z ichiga oladi (Abdujabborov, 2005, r. 5).

Klassik arab tili – Qur’oni karim tili asosida zamonaviy arab adabiy tili shakllangan. Barcha arab davlatlari rasmiy muomalalarini shu tilda – zamonaviy adabiy tilda olib boradilar, ommaviy axborot vositalari – matbuot, radio, televidenie shu tildan foydalanadi. Ammo arablarning kundalik hayotlarida ishlatadigan so‘zlashuv tillari arab adabiy tilidan va turli mintaqalardagi arablarning tillari bir-biridan farq qiladi. Bu farq ayrim hududlarda shu qadar kattaki, xalqning

savodsiz qismi o‘z davlatining rasmiy tilini bazo‘r tushunishi, hatto tushunolmay qolishi ham mumkin.

Bu murakkab ijtimoiy muammoning kelib chiqishiga sabab bo‘lgan omillar asosan quyidagilar:

1) adabiy tilning asosi bo‘lgan Qur’oni karim Hijoz arablarining Quraysh ismli qabilasi tilida nozil bo‘lgan. Ayni zamonda boshqa arab qabilalari ham bo‘lganki, ularning tillari qurayshiylarnikidan farq qilgan. Qurayshiylarning o‘sha paytdagi tili Qur’oni karim oyatlarida muhrlanib, asrlar davomida o‘zgarishsiz saqlab kelinmoqda. Boshqa tillar esa tillar rivojining umumiy qonuniyatlariga ko‘ra rivojlanib, o‘zgarib boryapti. Oqibatda, o‘rtadagi farq muttasil ortib bormoqda;

2) arablar kelib chiqishi jihatidan ikki toifaga bo‘linadilar: 1. العرب العاربة - asl arablar (masalan, Hijoz arablari) va 2. العرب المستعربة - arablashgan arablar, ya’ni Islom kirishidan avval arab bo‘lmagan, musulmon bo‘lganidan keyin vaqt o‘tishi bilan asl millatini unutib, o‘zini arab hisoblay boshlagan xalqlar (masalan, Shimoliy Afrikada yashovchi arablar) . «Arablashgan arablar»ning tillariga avvalgi ona tillari ta’sir ko‘rsatmay qolishi mumkin emas edi, albatta. Til va shevalar o‘rtasidagi tafovutning anchagina qismi shu omil bilan bog‘liq;

3) XV asrdan boshlab arablar yashaydigan mintaqalarning talaygina qismi Usmoniy turklar tasarrufida bo‘ldi. XVIII asrdan XX asrning ikkinchi yarimlarigacha arab diyorlarida Ovruponing mustamlakachi davlatlari (Angliya, Fransiya, Germaniya, Italiya kabi) o‘z hukmlarini o‘tkazdilar. Bu esa arablarning o‘zaro so‘zlashuvlari tiliga sezilarli darajada ta’sir qildi.

«Arab tili» tushunchasi hozirgi kunda bir-biridan farqli bo‘lgan kamida uchta tilni qamrab oladi:

1) klassik arab tili – Qur’oni karim, hadisi shariflar, Islomgacha bo‘lgan «johiliya» va ilk Islom davri adabiyoti tili;

2) hozirgi zamon arab adabiy tili – klassik til asosida rivojlangan, zamonaviy taraqqiyotni o‘zida aks ettirgan, hamma arab davlatlari tomonidan rasmiy til sifatida e’tirof etilgan til;

3) har bir mintaqaning o‘ziga xos bo‘lgan jonli so‘zlashuv tili-lahjalar va shevalar.

Islom dinining dunyoga tarqalishi tufayli Qur’oni karim tilini ko‘p el-elatlarga o‘rgatish ijtimoiy zarurat bo‘lib qoldi. Bu esa tilni chuqur o‘rganib, uning qonun-qoidalarini ishlab chiqishni talab qilar edi (Abdujabborov, 2005, r. 6).

Adabiyotlar tahlili va metodologiya. Hozirgi kunda dunyoda keng tarqalgan filologik (til va adabiyotga tegishli) ilmlarning asosida qadimgi yunon olimi Arastu (Aristotel-miloddan avvalgi IV asrda yashagan olim) tuzgan qadimgi yunon tili va adabiyotiga oid “Grammatika”, “Ritorika” va “Poetika” kabi asarlar yotadi. Musulmon olimlar esa arab tiliga oid ilmlarni mutlaqo mustaqil tarzda, boshqa tillarga bog‘lamagan holda yaratganlar. Masalan, rus filologiyasini tashkil qiluvchi

grammatika, stilistika, adabiyotshunoslik kabi ilmlar XVIII, XIX, hatto XX asrlarda, Arastu yaratgan tizimlar asosida shakllana boshlagan bo‘lsa, arab filologiyasini tashkil qiluvchi ilmlar VIII, IX asrlarda shakllangan va X asrdayoq kamolga yetgan edi. Bu tarixiy voqe’likni shu sohaning mutaxassislari so‘zsiz tan oladilar (Abdujabborov, 2005, r. 6).

Tilshunos olimlar arablarning nahv tizimini XX asrning 60-70-yillarida shakllangan, tilshunoslikda “eng yangi oqim” hisoblangan struktural lingvistikaga o‘xshatadilar.

Arab tilining qonun-qoidalari tizimi-nahv ilmini yaratgan va kamolga yetkazgan olimlar orasida bizning bobokalonimiz Mahmud az-Zamaxshariy (1075-1144 y.) “Unmuzaj” va “Mufassal” asarlari hanuz arab tili bo‘yicha muhim qo‘llanmalar hisoblanadi.

Arab tilini o‘rganadigan ajam xalqlari arab tili grammatikasini o‘rganish uchun manbalarga ehtiyoj sezardi. Fanning bu yo‘nalishida yozilgan kitoblarning eng mashhurlari quyidagilar:

1. “Al-Kitob fi ilm an-nahv”. Imom Sibavayhning bu kitobi nahv bobida eng mashhur kitoblardan biri bo‘lib, keyingi davr nahv ulamolari ko‘p jihatdan unga ergashganlar. Olimlar bu kitobni nahv ilmining asosiy manbasi deb hisoblaganlar. Muallif Abu Bishr Amr ibn Usmon, asli forsdir. Imom Sibavayh Hammod ibn Salama, Ahmad ibn Xalil al-Farohiniy, Yunus ibn Habib va boshqa yirik olimlardan ta’lim olgan. “Kitob” asari kalima (so‘z) va uning turlari haqida boshlangan. Mazkur kitobning oxiri sarf boblari va harflarning maxrajlari bayoni bilan yakunlangan.

Natijalar. Bu kitobni bir qancha olimlar sharhlaganlar. Masalan, Sayrofiy, Rummoniy, Forisiy, Ishbiliy, Abu Hayyon Andalusiy kabilar (Abd al-Salam Muhammad Harun, 1988, r. 236).

“Muqtazab”. Imom al-Mubarradning qalamiga mansub bu kitob, Imom Sibvayhni kitobidan keyingi o‘rinda turadi. Muallif – Abul Abbos Muhammad Yazid al-Azdiy nahv ilmini Jarmiy, Mozaniy, Johiz va boshqa olim zotlardan olgan. Kitob o‘z ichiga olgan mavzular jihatidan Imom Sibayhning kitobidan ko‘p farq qilmaydi. “Muqtazab” kitobi gap va uning turlarini bayon qilish bilan boshlangan va istisnoning hukmlari bilan nihoyasiga yetgan (Muhammad Abd al-Khaliq Udaymah, 2005, 1988, r. 216).

1. “Kofiya”. Usmon ibn Umar ibn al-Hojib Kurdiyning bu kitobi boshlovchilarga mo‘ljallangan bo‘lib, ta’lim yo‘nalishida yozilgan arab grammatikasini o‘rgatuvchi kitoblarning avvalgisi hisoblanadi. Muallif Ibn Hojib nahv ilmini Shotibiydan (bu zot qiroat ilmida xam yetuk ustoz bo‘lgan), Hofiz ibn Asokir, ulamolar sultoni Izz ibn Abdu-s-Salom kabi alloma zotlardan olgan. “Kofiya” kitobi kalima (so‘z)ning ta’rifi va turlarini bayon qilish bilan boshlangan va ma’no harflari mavzusi bilan yakunlangan. Bu kitobga qadimdan ulamolar katta e’tibor qaratishgan. Uni sharhlaganlar, she’rga solishgan, tahlil qilishgan. Kitob nahv ilmini ta’lim berishda o‘ziga xos ta’limiy uslubga ega bo‘lganidan o‘tmishda ulamolari tomonidan qadrlangan. Bu asar hozirgi zamon arab tilshunos olimlari tomonidan ham yuksak e’tirof etiladi.

Xulosa. Bugungi kunda yurtimizdagi islom bilim yurtlari va islom institutlarida “Kofiya”, “Favoid az-Ziyoiyya” (“Sharh-i Mullo”) asarlari oʻqib oʻrganilmoqda. Bu kitoblar hozirda ham arab tili grammatikasini oʻrganishda muhim qoʻllanma darslik boʻlib kelmoqda.

“Alfiya”. Asar muallifi Muhammad ibn Abdulloh ibn Molik Toiy. Alloma  Ibn Molik bu kitobida nahv va sarf fanidagi qoidalarni she’riy uslubda bayon qilgan. Ibn Molik nahvga doir bilimlarni Ibn Hojib, Ibn Ya’ish va boshqa olim zotlardan oʻrgangan.  Kitob Alloh taologa hamdu sanoni oʻz ichiga olgan muqaddima bilan boshlanadi. Keyin gap va uning tuzilishi haqida ma’lumotlar bayon qilingan. “Alfiya” kitobi sarf ilmining boblarini bayon qilish bilan yakun topgan.  Bu kitob ham olimlar va ilm talablari oʻrtasida qoʻlma-qoʻl boʻlib oʻqilgan va hozirgacha keng foydalanib kelinayotgan kitoblardan biridir (Muhammad ibn Abdullah, 2011, r. 124).

Oʻrta Osiyoda arab tili grammatikasini oʻrganish va oʻrgatish VIII asrning oxiri IX asrning boshlarida Xorazmda vujudga kelgan. IX-XI asrlarda Buxoro, Samarqand, Qarshi, Fargʻona, Shosh kabi hududlarda ham arab tilshunosligi maktablari vujudga kelib, jadal sur’atda rivojlana boshladi [Zhuraeva, 2020, r. 10].  Bu jarayon XII asrda oʻzining rivojlanish choʻqqisiga yetdi va shu davrdan boshlab, “Movarounnahr arab tilshunosligi maktabi” butun islom olamiga tanila boshladi.

Oʻtmishda Movarounnahr va Xuroson diyorida arab tili grammatikasiga bagʻishlab yozilgan va oʻqitilgan kitoblarning eng mashhurlari bu Alloma Mahmud Zamaxshariyning “Mufassal” va “Unmuzaj” asarlari, Sayyid Sharif Jurjoniyning “Nahv-i mir” risolasi, Ibn Hojibning “Kofiya” risolasi, Mavlono Abdurahmon Jomiyning “Favoid az-Ziyoiyya” (“Sharh-i Mullo”) kitobi boʻlgan.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**


1. Abdujabborov A. (2005) Arabic language. Arab tili. – Tashkent: Tashkent Islamic University. (in Uzbek).
2. Sibawayh Abu Bishr Amr ibn Uthman ibn Qanbar. (1988)  Sibawayh Abu Bishr Amr ibn Uthman ibn Qanbar. The book. Edited and explained by Abd al-Salam Muhammad Harun. 5 volumes. Third edition. - Cairo: Al-Khanji Library. (in Arabic).
3. Al-Mubarrad Abu al-Abbas Muhammad ibn Yazid al-Mubarrad. Al-Muqtaṣab. (1994) Al-Mubarrad Abu al-Abbas Muhammad ibn Yazid al-Mubarrad. Al-Muqtaṣab. Edited by Muhammad Abd al-Khaliq Udaymah. 4 volumes. First edition. - Cairo: Ministry of Endowments - Supreme Council for Islamic Affairs - Committee for the Revival of Islamic Heritage. (in Arabic).
4. Ibn al-Hajib. (2010) Al-Kafiya. Al-Kafiya. Edited by Salih Abd al-Azim al-Shaer. Cairo: Maktaba al-Adab. (in Arabic).
5. Muhammad ibn Abdullah ibn Malik al-Andalusi (2011). The Millennium. Muhammad ibn Abdullah ibn Malik al-Andalusi. Alfiya. Beirut: Al-Maktaba al-Sha'biyya. (in Arabic).

